# Boipolelo jwa Tumelo ya Bakeresete

Ke dumela mo go Modimo Rara, Mothatayotlhe, Motlhodi wa legodimo le lefatshe.

Le mo go Jesu Keresete Morwa ona yo o esi, Morena wa rona.

Yo o ithwelweng ka Moya o o Boitshepo, a tsalwa ke Maria wa lekgarebe.

Yo o bogisitsweng mo nakong ya ga Pontius Pilatus; yo o bapotsweng mo sefapaanong, a swa, a fitlhwa, a fologela felong ga baswi.

Ka letsatsi la boraro o tsogile gape mo baswing. O tlhatlogetse kwa legodimong, mme o dutse ka fa letsogong le le tona la Modimo Rara, Mothatayotlhe; kwa o tla tswang teng go atlhola batshedi le baswi. Ke dumela mo go Moya o o Boitshepo.

Ke dumela Kereke ya Bokeresete e e boitshepo, e e gotlhe, kopano ya baitshepi; boitshwarelo jwa dibe, tsogo ya mmele le botshelo jo bo sa khutleng.